


# Wane ne Bahaushe?

Aliyu M. Ahmad

**Aliyu Muhammad Ahmad**
**Lambar Tarho**: +234 (0) 8039093678 / +234 (0) 7032219639
**Imel**: aliyumahmad@hotmail.com

BUGU NA FARKO

**1444AH / 2022CE**



**Bugawa:**

**Elite Media Nigeria**
Haɗejia, Jihar Jigawa, Nijeriya
**Lambar Tarho:** +234 (0) 8128217987

ISBN **XXX XXX XXX XXX X**

# ABUBUWAN DA KE CIKI

## GABATARWA

Da sunan Allah Ubangijin hallitta, Mai hikimar da ya karkakasa al'umma zuwa dangogi da ƙabiloli domin sanin juna.[1] Tsira da amincin Allah su ƙara tabbata ga Shugaban Mazannin, Manzon al'ummar duniya baki ɗaya, tare da iyalan gidansa masu tsarki, da sahabbansa, da waɗanda suka biyo bayansu da kyautatawa.

Hikimar sanin tarihi na da yawa, da sanin tarihi al'umma za ta san wace ce ita, me ta aikata na kuskure domin ƙaurace masa a gaba, sannan wane shiri take domin gaba. Illar rashin sanin tarihi yana daga musabbin kawo sabbin tunani, aron tunani da al'adun wasu mutane, daga nan al'umma ke rasa al'adunta, ta rasa alƙibla. Ta ƙofar sanin tarihin al'umma, a kan san tsarin rayuwarsu, da hanyoyin da za a kawo musu sauye-sauye da za su iya karɓa cikin sauƙi.

Ina ƙara godiya ga Allah Ya ba ni ikon bincike da fito da wasu muhimman bayanai game tarihin al'ummar Malam Bahaushe duba ƙishirwar da al'ummar matasan Hausawa ke da ita na sanin asalinsu. Na yi ƙoƙarin kawo taƙaitaccen tarihin asalin Bahaushe, ƙasar Hausa, ma'anar Bahaushe, matsayin harshen Hausa, al'adu da ɗabi'un Malam Bahaushe.

A shirye nake na karɓi gyare-gyare, ko suka na ilimi (criticism) insha Allahu. Allah Ya karɓa mana, Allah Ya sa aikin ya amfanar da al'ummar Hausawa, musamman matasa.

**Aliyu Muhammad Ahmad**
*7th Satumba, 2022*

---

[1] *Suratul Hujurat, aya ta 13*

# 1. ASALI DA MUHALLIN BAHAUSHE

Bahaushe shi ne mutumin ƙabilar Hausawa masu magana da harshen Hausa. Hausa harshe ce da take cikin rukunin harsunan yankin tafkin Chadi (Chadic) masu rassa daga 'Afroasiatic' da suka haɗa da Larabci, Yahudanci da Buzanci, Habashanci, Somali da Kanuri (Encarta, 2009 & Greenberg, 1963).

A halitta Bahaushe baƙar fata ne, da yake zaune a yankin Sahara, shi ya sa ake ƙiran yankin da *Bilal Sudan* (ƙasar baƙaƙen fata, ko *Negro* a Turance). Sai dai ana samu farare a cikin Hausawa jefi-jefi saboda auratayya tsakanin wasu ƙabilun Fulani, Shuwa da Auzunawa waɗanda suke farare a halitta (Malumfashi, 2018).

Ƙasar Hausa, ita ce muhalli da Hausa ke rayuwa. Saboda da ƙaura, ba za a iya iyakance ƙasar Hausa ba a yanzu (Alhassan, 1982). Yankin da Bahaushe ke rayuwa na asali, shi ne yankin da ke tsakanin layi na 15N zuwa na 18N (Arewa da Ikwaita), da kuma tsakanin layi na 8E da na 12E gabas da ayin Girinwic. Wannan yankin na tsakanin Asodu ta ƙasar Agadas ta Nijar, kudu da ƙasar Sudan daga Arewa. Daga gabas yankin ya yi iyaka da tsohuwar Daular Borno, yamma da tafkin Chadi, daga yamma ƙasar Benin da gaɓar kogin Kwara, daga kudu kuma ƙasar Gwari (Kwalli, 1996 & Adamu, 1997).

Sanin haƙiƙanin asalin Bahaushe yana da giɓi sosai, saboda abin da aka fi labartawa na tarihin Bahaushe 'tarihihi'[2] ya fi 'tarihi' yawa a ciki, kasancewar an sami lokaci mai tsayi, ba tare da sahihin tarihin a rubuce ba, sai dai labarin baka na *kunne-ya-girmi-kaka*. Bahaushe mutum ne, mai tsatso tun daga kakanmu Annabi Adamu عليه السلام. Asalin Bahaushe a Afrika ya fara tun shekaru 30,000 zuwa

[2] Tarihihi shi ne tarihi yake a jirkice, gurɓatacce da har ba a iya gaskiya da ƙare-ƙare a cikinsa (Yahaya da wasu, 1992).

60,000 baya da wasu mutane suka yada zango a Nahiyar Afrika daga cikin ƙabilun Ham ta Kibɗawa, Sudaniyawa da Babas (Malumfashi, 2018).

Dr. Yusuf Maitama (1929 - 2017) ya ce, "asalin Bahaushe mutumin ƙasar Habasha ne (Ethiopia, Afrika ta Arewa maso gabas). Daga kalmar Habasha, aka samu '***Habsha'*** zuwa '***Hausa'***." Asalin mutanen Habasha su kuma, sun taso ne daga Asiya, daga cikin ƙabilun Labarawa da Kiɓɗawa. Bahaushe ya taso daga Habasha ya nufo Afrika ta yamma. Bahaushe ya fara kafa gari daga yada zango domin kiwo, farauta, fatauci, zuwa gina gidajen noma, har ya fara samar da ƙauyuka, da unguwanni, zuwa birane, har aka kafa masarautu da faɗaɗa ƙasa (Gusau, 2008).

A wata ruwayar, a ƙarnin baya an yi wasu yankuna cikin daular Songhai ta Mali da ake ƙira da *Guber* ko *Gobir*[3] da Ausa. Wasu na ganin, ta iyu daga kalmar Ausa aka sami **(H)ausa** (Malumfashi, 2018).

## 2. BAYAJIDDA DA TARIHIN BAHAUSHE

Masana da dama sun soki alaƙar tarihin Bahaushe da zuwan Bayajidda, domin Bahaushe yana rayuwa a yankinsa tun kafin zuwan Bayajidda a 900s. Bayajidda ya tarar da Hausawa da garuruwansu Daura, Garun Gabas, Gaya, Gobir da Katsina. Misali, Katsinawa suna da tarihi tun shekaru 3,500 baya, tun zamanin Adawa wanda aka bayar a cikin Alƙur'ani Mai girma (Suratul Fajr, 89:6). Zamfarawa na rayuwa a yankinsu tun kafin kafuwar Daular Gobirawa. A Masarautar Daura kuma, kuma an yi magajiya goma sha bakwai (17) da suka yi mulki kafin zuwan Bayajidda. A yankin Saltolo, Bayajidda ya tarar da garin Gaya, sannan Bagauda ɗan

[3] Ba Gobir ta ƙasar Gobir (ta jihar Niger a yau) ba, a'a, yanki ne mai daula da ta shuɗe da ta haɗa da yankin Hausawa (Maguzawa) na yau tun kafin zuwan addinin Musulunci.

Bawo jikan Bayajidda a yankin ya tarar da garuruwan Adirani, Shemi da Barka ta ƙasar Kazaure tun kafin ya ya sari wuri a Saltolo, wato Kano a yanzu (Gusau, 2008).

saboda waɗannan da ma wasu dalilai, masana tarihin ƙasar Hausa ke ganin rashin ingancin tarihin Bayajidda, wasu na ɗaukarsa a matsayin 'tarihihi' (jirkitaccen tarihi), saboda kasa tantance ƙarya da gaskiyar dake cikinsa (Yahaya da wasu, 1992).

Bayajidda asalin sunansa Sa'id Abdurrahman ana masa laƙabi da 'Abu Yazid' ɗan Sarkin Baghada Abdallah da sarauniyya Zida/Zidams (Palmer, 1928), ya samu sunan Bayajidda daga kalmomin '**ba ya ji da**', ma'ana, a da ba ya jin harshen Hausa. Aigbokhai (1971) Bayajidda mutumin Baghadaza ne (Iraƙi) ne da ya yi hijira tare da mutanensa saboda saɓani da ya samu da mahaifinsa. A wata ruwayar, wani Sarki ne Ziyɗuwa ya yaƙi Bagadaza, ya fatattake su, sai Bayajidda da mutanensa suka taho kudu, wato Afrika (Adamu, 1997).

A wata ruwayar kuma, Bayajidda Babar ne, an haife shi 884 a birnin Gao, Tademekket ta ƙasar Tunusia, asalin sunansa Makhlad ibn Kaidad al-Zanati. Bayajidda ya shigo yankin Nubiya da Misira, tafkin Chadi, Ngala, sai kuma sauƙa a Borno, a lokacin ba a ce mata Borno, sai Gazargamu.

Mai mulki Barno a lokaci ya ji labarin zuwansa yankinsa, domin ya kuɓuta daga sharri kwace masa gari, sai ya gabatar masa da auren 'yarsa Magaram (Palmer, 1928). Zaman Bayajidda da tawagarsa a Borno ya taimakawa Mai Borno sosai wajen cin wasu garuruwa da yaƙi. Bayan wasu shekaru, sai Mai Borno ya yi shirin kashe Bayajidda saboda tsoron kar ya kwace masa mulki. A nan wani bafade ya sanar da Magaram abin da

ke shirin afkuwa da mijinta, ita kuwa ta sanar da shi don ya gudu.

Bayajidda ya gudu a tsakiyar dare tare da matarsa da wani hadimi guda ɗaya, ya yi yamma, inda ya yi tafiyar wata takwas. Bayajidda ya yada zango a *Kunar Yadagammu* ta Garun Gabas (da ke Masarautar Haɗejia a yanzu). Zaman Bayajidda a Garun Gabas, ya kafa makarantar allo a arewa da gari, amma bai jima sosai a Garun Gabas ba saboda ya ji labarin Mai Borno ya sa a nemo shi, a kamo shi, ko a kashe shi, sai ya fice daga Garun Gabas a tsakar dare, ya bar matarsa Magaram da ciki. Bayan tafiyarsa ne Magaram ta haihu a nan Garun Gabas, aka sa wa ɗan suna Biram.

Alasan (1932 - 1996) Bayajidda ya doshi yamma, har ya isa garin Gaya (ta Kano a yanzu) ya tarar da mutanen Abagiyawa (wurin da asalin mutanen Kano suke da), ya tarar da suna sana'ar ƙera makamai, a nan aka ƙera masa takobi wanda da shi ya kashe maciyar rijiyar kusugu.

Bayan wasu kwanaki a garin Gaya, Bayajidda ya ƙara gaba, ya doshi yamma har ya isa garin Daura a daddare ta kofar gabas. Da Bayajidda ya iso zo garin Daura, ya tarar har an rufe ƙofar, sai ya kama bishiya, ya dirƙa, ya buɗe ƙofa ya kaɗa dokinsa ya shiga gari, har ya isa gidan wata tsohuwa, mai suna Ayana, ya nemi ta ba shi ruwa; sai ta ce masa ba a samun ruwa, sai sati-sati, ana wasu waƙe, saboda dodanniyar macijiya[4] da take hana mutane ɗibar ruwa, duk wanda ya saɓa dokar ɗibar ruwa, takan fito ta sari mutum, ta kashe shi.

Bayajidda ya matsa mata da sai ta ba shi abin ɗiban ruwa, dattijuwa ta ba shi, ta nuna masa inda rijiya take. Bayajidda ya kama hanya ya je, tare da dokinsa. Yana

---

[4] Alasan ya ce ana ƙiran maciyar da '*Doddanniyar Kusugu*'.

leƙa rijiya, sai ya ga macijiya a ciki, sai ya ja da baya, ya ɗaure dokinsa, ya jefa abin ɗiban ruwa, macijiya ta kama abin ɗiban ruwa, sai ya zaro takobi yana jiran macijiya ta fito, tana leƙo kai, ya sare mata kai, ya cire shi ya sa a burgaminsa, ya koma gidan Ayana, ya bata ruwa, ya ba ta labarin macijiya (Alasan & Palmer, 1932: 136)

Da gari ya waye, mutane suka fito aka tadda macijiya a waje nan-da-nan labari ya karaɗe gari, ganin ba ita ce ranar fitowarta ba. Sarauniyya Daurama ta haɗa mutane za a je a ba wa *Doddanniyar Kusugu* haƙuri, aka taho ana kaɗa *Dajinjin* (ganga), ana waƙe. Suna isa wurin, sai suka tarar, ashe ma kashe ta aka yi, har an cire mata kai.

A nan Sarauniyya Daurama ta bada sanarwa, duk '*ƙauran*'[5] da ya kashe maciyar nan, ya bayyana kansa, za ta raba garin Daura biyu, ta ba shi ya mulki rabi. Mazaje suka fita daji suna ta farautar macizai suna zuwa da kawunansu, duk wanda ya zo aka gwada, sai a ga bai yi daidai da kan macijiyar ba. A ƙarshe Ayana ta zo, ta labarta musu cewa, Bayajidda; wani mutumi ne da "***ya hau sa***" (doki) ne ya kashe macijiya. Daga nan wasu ke ganin aka samo kalmar '*Hausa*'. Sarauniyya ta sa a ƙirawo shi, ya zo da kan maciji, aka gwada, aka ga shi ne.

Sarauniya Daurama ta ce za ta ba shi rabin gari, shi kuma ya ce ita yake so da aure, ba rabin gari ba. Da farko, sarauniyya taƙi amincewa, saboda a al'ada, sarauniyya ba ta aure[6] (Smith, 1970). Sai Daurama ta ba shi kuyangarta *Azna*, har suka haihu da Bayajidda, *Azna* ta roƙi Bayajidda ya sa wa ɗanta suna '*Karaf-da-Gari*',

---

*[5] Daga nan aka samu laƙabin sarautar Kaura a ƙasar Hausa in ji Alasan ɗan Sarki Abdurrahman (1912 - 1966).*
*[6] Miji yana iko akan mata, ita kuma Sauraniyya kowa ƙasana yake Smith (1970).*

ma'ana, ɗan kuyangar gari, ya zo zai karɓe gari. Ba ɗauki lokaci mai tsayi ba, ita ma Sarauniyya ta haihu, sai ta sa wa ɗanta suna '*Bawo'*, ma'ana; mai dawo da gari.

Bayajidda ya zauna a Daura a matsayin mijin Sarauniyya ne, ba sarki ba. Ya kuma mutu a shekarar 947 Miladiyya a garin Daura, yana ɗan shekaru 63. Bayan kwanaki ita ma Daurama ta rasu, sai ɗanta Bawo ya karɓi sarautar Daura, ya gaji mahaifiyyarsa. Bawo shi ne magajin garin Daura namiji bayan shafe shekaru mata suna mulki.

Yadda aka kafa garuruwan Hausa kuma, a lokacin mulkin Bawo an sami matsanarciyar yunwa, har ta kai mutane na ƙaura zuwa yankin Santolo (Kano a yanzu) domin neman abinci. Kasancewar a yanki ba wani kyakkyawan jagoranci, an sami ta'addanci sosai, mai ƙarfi ke da ikon kwace, da muzgunawa mutane. Sai aka kai magana gaban Bawo, ya yi fidda tsarin jagoranci domin kula al'amura, sai Bawo ya naɗa 'ya'yansa guda shida domin kulawa da yankunan. Gunduwa a Zazzau, Bagauda a Kano, Kumayo a Katsina, Uban Doma a Gobir, Gazori a Daura, Zaman Kogo a Rano da kuma yayansa Biram a yankin gabas (Garun Gabas ta masarautar Haɗejiya a yau), wannan shi ne silar samun garuruwan Hausa-Bakwai.

Su kuma 'ya'yan Karaf-da-Gari, an tura su yankunan da ake ƙira da Banza-Bakwai, sune yankunan: Kabi, Yawuri, Zamfara, Illorin, Nupe, Kwararrafa (Jukun) da Gwari (Adamu, 1997). An ce, daga sunan mahaifiyyar Karaf-da-Gari 'Azna' aka samu kalmar 'arna', shi ne ake cewa masu bin addinin gargajiyya na jikokin Azna, da 'ya'yan arna.

***Wannan shi ne tarihin Bayajidda a taƙaice.***

## 3. MA’ANAR BAHAUSHE

Kalmar Bahaushe tana da ma’ana ta fuskokin harshe, al’ada ko gado, siyasa, addini, wurin zama (muhalli) ko ɗabi’ar mutum.

Ta fuskar harshe, shi ne wanda harshensa na farko ($L_1$) Hausa ne, kuma ba ya jin kowanne harshe sai Hausa, ita ce harshensa na mu’amalar yau da gobe (Bunza, 1990).

Ta fuskar gado, shi ne wanda iyayensa da kakaninsa Hausawa ne, koda shi ba ya jin Hausa (Bunza, 1990).

Ta fuskar siyasa, Bahaushe shi ne wanda ya zauna ko aka haife shi a ƙasar Hausa na sama da shekara ashirin, koda iyayensa da kakaninsa ba Hausawa ne. Wannan jimawar za ta ba shi damar amfani da harshen, da ɗabi’a irin ta Bahaushe. Ta wannan fuskar, sauran ƙabilu ma na iya zama Hausawa (Manby, 2016).

Ta fuskar addini, wasu na ganin wanda ba ya addinin Hausawa, ba Bahaushe ba ne, shi ya sa Hausawa kan cewa ‘yan uwansu da ba su karɓi addinin Musulunci ba da suna: Maguzawa (jam’i), Bamaguje (namiji), Bamagujiya (mace) (Bunza, 1990).

Ta fuskar muhalli (wurin zama), Bahaushe shi ne wanda yake zaune a ƙasar Hausa (Bunza, 1990 da Adamu 1978) Smith (1970) duk mutumin da yake rayuwa a ƙasar Hausa daga a ƙarni na $15^{th}$ a lokacin garuruwan Hausa sun kafu shi ne Bahaushe, sannan harshen Hausa ne babbar alamar da za a iya gane Bahaushe da shi.

Ta fuskar ɗabi’a, Bahaushe shi ne wanda ya tasirantu da al’adun Hausawa suka yi tasiri a rayuwarsa ta yau da kullum, koda ba Bahaushe ba ne (Bunza, 1990 da Adamu 1978).

Wasu kuma na kallo Bahaushe da fuska uku, Haɓe, Hausa-Fulani (Kaɗo) da Banza. Haɓawa su ne asalin Hausawa waɗanda suka haɗa da ƙabilun Gobirawa, Kabawa, Rumawa, Adarawa da Maouri sune masu mulki

ƙasar Hausa kafin zuwan Jihadin Fulani da Shehu Usman Ɗanfodiyo (Omniglot, 2015)

Hausa-Fulani, asali mutanen kudancin Nijeriya ne suka ƙirƙiro kalmar, don dunƙule al'ummar Hausawa da Fulani saboda alaƙar kut-da-kut tsakanin Bahaushe da Fillace. Fulani na zaune a ƙasar Hausa ta dalilin auratayya, kiwo, kasuwanci ko neman ilimi tun kafuwar Daular Sokoto. Waɗannan Fulanin suna jin harshen Hausa sosai, kuma sun ɗabi'antu da ɗabi'ar Bahaushe, daga cikin ƙabilun Fulani akwai; *Joɓawa, Dambazawa*, *Mudubawa, Mallawa* da *Sulluɓawa* da suke da asali daga Futa Toor, ko Fouta Djallon ko Wolof (yanki da ke tsakanin Senegal da Mauritania a yau). Su kuma Banza jikokin Karaf-da-Gari ne mazauna garuruwan da jikokin Bayajidda suka kafa. Su Hausawa ne da suka haɗu da wasu ƙabilun mazauna Illorin (tare da Yarbawa), Gwarawa, Ajawa, gere, Bankal da wasu. Sune idan suka yi magana da karin harshensu ake ce musu '*gwarawa'*, ko '*bagwari'.*

A yau, abu ne mai wuya a samu asalin Bahaushe, saboda autayayya tsakanin wasu ƙabilu, hakan na nufin sauyin halitta, yanayi da kama, Bahaushe ya yi auratayya da Fulani, Nupe, Kanuri, Shuwa, da sauran ƙabilun Kudancin Nijeriya. Bahaushe a yau, haɗuwar ƙabilu ce daban-daban, da ke rayuwa Arewacin Nijeriya, Kudancin Nijar, da sauran sassan duniya (Malumfashi, 2018).

## 4. HARSHEN BAHAUSHE (HARSHEN HAUSA)

Ta dangin harsunan, harshen Hausa ɗaya ne daga cikin harsunan 'Afro-Asiatic' mai dangi da Larabawa, Kiɓɗanci, Yahudanci, Habashanci, Somali da sauransu (Encarta, 2009).

A duniyar yau ana ƙiyasta adadin masu magana da harshen Hausa sun kai 150,000,000. Harshen Hausa na da matsayin na 11 a cikin harsuna 65,000 da ake magana da su a faɗin duniya (Limanci, 2019). Hausa ce yare na 25 a harshen da masu ji na asali. Akwai kuma sama da mutum 30,000,000 da suke jin Hausa a matsayin harshen a biyu (Enthologue, 2022).

Bayan nan, Bahaushe ya ci gaba zama a yankunan Arewacin Nijiyeriya, Kudanci Nijar, ya kuma yi tafiye-tafiye zuwa nahiyar Turawa, Asiya (ƙasashen Labarawa da gabashin duniya, ƙasar Sin da sauransu) ta dalilin aiki, kasuwanci ko neman ilimi. A yau Hausa ta zama yaren duniya, ana amfani da ita a manyan gidajen jaridun radiyo na Amurka (VOA), Birtaniyya (BBC), Jamani (DW), Chaina (CRI) da sauran manyan ƙasashe. Tana daga cikin harsunan da ake fassara huɗubar ranar Arfa a Saudiyya. Tana kuma cikin harsunan fasahar zamani, da harsunan manhajojin fassara na zamani (misali, Google Translator).

Harshen Hausa yana kusa da harsunan Ron, Bole, Zaar, Bura, Kamwe, Bata, Angas, Bade, Warji, Buduma, Musgu, Gidar, Tumak, Nancere, Kera, Dangaleat, Mukulu, Sokoro, Ngizim, Kare-kare da Kanakuru.

Harshen Hausa na ƙaruwa da ƙara faɗaɗa a yankunan Nijeriya, har tana ƙoƙarin nashe wasu harsunan Nijeriya da suka haɗa da; Yankam, Pyem, Fillanci, Biram, Gunganci, Fakkanci, Dokkanci, Banganci, Kamuka, Acipanci, Shanga, Kyanganci, Katab, Kagoro, Tara, Gure, Kurama, Ninzo, Kadara, Kanin, Badanci, Ngizim, Bolewa, Tera, Tangale (Sarki, 2005, Bello, 2018, Sama'ila, 2016 da Buba, 2002).

### a. Kare-karen Harshen Hausa

Karin harshen (dialect) nufin ma'anin magana a cikin harshe ɗaya, da ake samun bambance-bambacen wajen furuci (accent), ko ginin jimlar, ko zaɓar kalmomi tsakanin yanki ko al'umma (sociolect), ko ƙabila (ethnolects), ko gida/muhalli (ecolect), ko ɗaiɗaikun mutane (idiolect) (Rotimi et al, 2014)

Kaura da Hausawa ke yi zuwa wasu yankuna ta dalilin kasuwanci, neman ilimi, auratayya, ko cakuɗuwa da wasu ƙabilu na daga cikin dalilan da ke sabbaba karin harshen wata al'ummar Hausa ya bambanta da wata al'umma.

A ɓangaren amfani da yaren Hausa, Bahaushe yana da kare-karen harshe (dialects) na rukuni da yanki. Karin harshen rukunin mutane na da dangantaka da *jinsi, shekaru, mulki* ko *sana'a*. Misali, akwai kalmomi ko yanayin amfani da harshe da malamai ke da shi da ya bamban da na 'yan kasuwa, haka a tsakanin maza da mata, yara da manya.

A karin yanki akwai Hausa Bakwai, da Banza Bakwai. A Karin harshen Hausa-Bakwai, akwai '*karin gabas*' akwai '*karin yamma*', an samu waɗannan kare-kare ta dalilin kafa garuruwan Hausa da jikokin Bayajidda suka yi a 900s (Liman, 1974).

A karin gabasanci akwai: Kananci, Zazzaganci, Bausanci, Gudanranci, Damagaranci, Haɗejiyanci. A Karin yammaci akwai: Dauranci, Sakkwatanci, Gobiranci da sauransu.

Kananci, Sakkwantanci, Dauranci, Haɗejiyanci, Zazzaganci da Bausanci na daga cikin manyan kare-karen Hausa saboda yawan al'umma da ke amfani da

karin a yankunan Hausawa (ie. Kano, Sakkwato, Daura, Haɗejiya, Zazzau, Katsina da Bauchi). Sauran akwai Canganci (Gaya), Gobiranci (Gobir), Agadasanci da Damagaranci (daga ƙasar Nijar).

Misalin, Bahaushen Haɗejiya da kudanci ƙasar Kano sukan furta harafin **/hy/** a madadin /**sha/,** *mis.* **hyayi** a matsayin **shayi**. Ko, a karin gabas suna amfani da **/r/**, yamma kuma **/l/** a kalmomi, harshe/halshe, harbi/halbi, farke/falke da sauransu. Ko canja wasu haruffa misali, fira/hira, Audu/Abdu (Noun, ).

A wani karin kuma ana a ƙarin ‘**ya’** a bayan lamiri a Sakkwatanci, ‘***ni’*** (Kananci), ‘***niya’*** (Sakkwatanci), *kai/kaiya, ke/keya*, *mu/muya* da sauransu. A wajen nuni, *wannan* (Kananci), *wanga/wagga* (Sakkwatanci).

Wani lokacin kuma, akwai bambancin zaɓen kalmomi na yanki, misali: hanya/turba, makani/gwaza, gishiri/manda, barci/kwana, abinci/cimaka, fitsari/sayi, gafiya/bargu, wuni/yini/uni, ‘ya/ɗiya da sauransu.

Bahaushe da yake zaune a wani yanki mai cakuɗe da wasu ƙabilu mazauna Suleja, Jos, Yawuri (yankunan Banza Bakwai) da sauransu, sukan canja lamirin mace zuwa na namiji misali: *matata/matana, motata/motana, rigata/rigana* da sauransu.

## b. Baƙin Kalmomi Cikin Harshen Hausa

Ta ɓangaren amfani da kalmomi, Yaren Hausa ya samu cakuɗuwa da kalmomi Larabci (saboda zuwan addinin Musulunci), da na Turanci (a zuwa Turawan Mulkin Mallaka), sai jefi-jefin kalmomi daga harsunan da yarukan makwafta Yarbawa, Inyamurai, Fulani, Bare-Bari, Kanuri da sauransu a sunayen abinci da sutura.

Addinin Musulunci ya yi wa harshen Bahaushe tasiri sosai, domin Bahaushe na amfani da kalmomin Larabci wajen magana (Ibrahim, 1982), har ta kai ga wasu kalmomi Hausan na ƙoƙarin ɓacewa da maye gurbinsu da na Larabci; misali: *arziki* (wadata), *mai koyo* (ɗalibi), *raino* (tarbiyya). A ɓangaren Turanci kuma, Bahaushe ya ari kalmomin Turanci na baƙin abubuwa, gwamnati, ofisi, birki, mota, da sauransu.

Akan samu auren harshen (code mixing) tsakanin harshen Hausa da Turanci (Engausa/Ingausa) wajen magana. Kalmar Ingausa, (***Ing*** = English, ***ausa*** = Hausa). Ingausa shi ne yin amfani da kalmomin, ko yankin jumlar Hausa da Turanci a lokacin guda wajen magana. Akwai '*code mixing*', haɗa kalmomi Hausa da Turanci. Akwai kuma '*code switching*', idan mutum na magana da Hausa, sai ya juye a koma yi da Turanci.

## 5. ADABIN BAHAUSHE

Adabi kalmar Larabci ce da ke nufin *al'ada*. Al'ada ta ƙunshi dukkan abubuwan da al'aumma ke yi waɗanda suka haɗa da ilimi, imani, fasaha, ƙere-ƙere, tarbiyya da sauran halayyen ɗan Adam (Talyor, 1871). Aristotle (384 - 322BC) al'ada madubin rayuwa ce.

Ubali (2021) Bahaushe na da al'adu ta *jiyau* da *ganau*. Jiyau ita ce al'adar da take cikin tunani, ko ake ji da kunne, kamar zumunci, kunya, faɗa, kishi da sauransu. Ganau kuma ita al'adar da ake iya gani da ido, ko yi aikace da gaɓɓan jiki, kamar tufafi, sa'ana, haihuwa da sauransu.

Amma a nan, adabi ana nufi fasahar ƙirƙira ta harshe cikin tsarin labari, waƙe ko kwaikwayon rayuwar zahiri domin koyar da al'umma tsarin rayuwa mai kyau. Kafin zuwan rubutu suna adana adabinsu da baka, wannan

dalili ya sa tarihi da adabin Bahaushe da yawa suka salwanta. Kafin zuwan rubutu ƙasar Hausa, Bahaushe na amfani da harshe wajen sadar da baka/ka (*orature* a Turance, *oral* + *literature* = **ora**(*l litera*)**ture**). Wasu kuma suna amfani da duma, fatun dabbobi, ko dutse, ko wata masaida a jikin mutum.

Amfanin adabin baka ga al'ummar Hausawa a wancan lokaci ana jiyar da yara tarihi, bada tarbiyya cikin labarun tatsuniyoyi, tarihi, tarihihi, hikaya, al'amara, karin magana, salon magana, take da ƙirari, zaurance, don yaɗa martabar Hausa da ɗabi'unsu, ko wasa kwakwalwa da gagara gwari (tongue twister), nishaɗi, gina tunani da falsafar rayuwar Hausawa duk da harshen Hausa (Ɗangambo, 2008).

Ta ɓangare waƙa da kiɗa Bahaushe yana, mawaƙa da makaɗan fada (mis., Ɗankwairo), makaɗan sana'a, makaɗan jama'a (misali, Mamman Shata da Haruna Uji), makaɗan maza (mis. Gambo Fagada), makaɗan mata (mis. Barmana Coge da Mai Amada). A wajen kiɗa Bahaushe na amfani da goge, kalangu, gurmi, kuntigi, garaya, tafi, ƙaho, jauje, gula, ganga, duman girke, kotso, tambari, kwarya, akayau da kayan bushe-bushe irin su algaita, ƙaho, kakaki, farai da sauransu (Gusau, 2008). Bahaushe yana da sauran waƙoƙi da yake a lokacin aikin gona, aikin gayya, yaƙi, ko yara a wajen wasa, kamar 'yargalala ta mata da sauransu. BAHAUSHE na amfani da kiɗi da waƙa, ko waƙe domin zuga, jinjina, ƙara ƙaimi, zambo, faɗakarwa, ko isar da wani saƙo.

Bahaushe yana wasan kwaiwayo na *gauta* da ake a fadar sarakuna, yana kwaikwayon hawan dokin kara, da tashe bayan zuwan addinin Musulunci don nishaɗi da faɗakarwa.

## 6. ZUWAN ILIMI KASAR HAUSA

Ilimi kalmar Balarabiya ce da ke nufin '*sani'*, amma a nan za mu ba shi ma'ana biyu, tarbiyar sanin ilimi (education) da kuma ilimin kansa (knowledge). Kafin zuwan addinin Musulunci da Turawa, Bahaushe na ba wa al'ummarsa ilimi da tarbiyyar da baka (orature), ta hanyar tarihi, tarihihi, tatsuniya, maganganun hikimi (karin magana da azanci) domin tashi da ɗabi'u na gari da sanin dabarun zaman duniya.

### Rubutun Ajami

Bahaushe ya fara rubutun zube bayan zuwan Larabawa da addinin Musulunci Bahaushe ya fara amfani da rubutun '*Ajami'* (Arabic script). Bahaushe na rubutun Hausa cikin haruffan Larabci (Bunza, 2002), tun kafin zuwan rubutu boko (Latin script) kusan shekuru dubu da ɗari ɗaya (1100) tun lokacin zuwan Bayajidda a wasu yankunan. An fara amfani da 'ajami' tun shigowar addinin Musulunci a ƙarni na goma sha uku a lokacin Sarkin Kano Naguji (1194 – 1247) har izuwa zuwa lokacin zuwan Wangara ƙasar Kano (Magaji, 1982 da Malumfashi, 2009).

### Rubutun Boko

Bayan zuwan Turawa a 1912, Hausawa suka ci gaba adana adabinsu da baƙaƙen boko (Latin script), har zuwa yau. An sami Turawa da suka zauna suka koyi harshen Hausa da nazarin Harshen kamar C.H. Robinson, W.R. Miller, Richardson, F. Edgar, Ryder da Burgin da Tripoli ta ƙasar Libya , har suka yi rubuce-rubuce kan nahwun harshen Hausa (Ekkahard, 1998).

Bayan nan, Bahaushe na iya karatun zamani (boko) na likitanci, siyasa, hukunci, zamantakewa da tattali a

kowanne mataki a ciki da wajen ƙasar Hausa. Bahaushe yana aiki da iliminsa domin koyarwa a makarantu, aikin gwamnati, tsaro da rubuce-rubuce har zuwa yau.

## Almajiranci

Kalmar almajiranci an juyo ta ne daga kalmar harshen Larabci '*almuhajir'* ma'ana '*ɗan hijiri/ƙaura'*. Almajiranci daɗaɗɗiyar al'adar neman ilimi ce, mutum zai tashi daga gari zuwa wani gari don neman ilimi, ba ga iya Hausawa ba, sai dai 'yan bambance-bambance da ta wasu wurare, da zamanantarwa musamman a ƙasashen Gabas ta Tsakiya, da Pakistan, da Sudan da Somaliyya ta Afrika. A ƙasar Hausa, an fara almajiranci bayan zuwan Wangarawa Kano a zamanin sarkin Kano Yaji ɗan Tsamiya (1349 – 1385). A Katsina kuma, bayan zuwan Sheik Abdurrahman Zaite a lokacin sarki Muhammad Korau (1384 – 1398).

Makarantar allo ko 'tsangaya', nan ne muhalli da ake koyo da koyar da Alƙur'ani Mai girma, a wasu wuraren, ana haɗe da karatun sauran littafan addinin Musulunci. Wasu na tasowa daga garuruwa, su ɗauki shekaru suna karatu (boarding), wasu kuma daga gidajensu suke zuwa (day). Yawanci ana karatu bayan sallar Asubah, lokacin hantsi, bayan sallar Azahar da La'asar da Isha'i, a wasu wuraren hadda bayan Magriba. Yawanci ana bada hutu a ranakun Alhamis da Juma'a.

Karatun almajiranci yana da matakai goma sha ɗaya (kamar matakin aji) daga gwaji, sai babbaku, farfaru, hajjatu, sare, ture, satu, karya takarda, shan fari, gwani, gangaran (ma'ana, mutum ya haddace, ya iya rubuta Alƙur'ani Mai girma da ka).

Makarantar allo na ƙarƙashin shugabancin Uban Tsangaya, sai mai taimaka sa Maidarasu, sai shugaban

ɗalibai (shugaban gardawa). Sannan akwai tsarin horarswa ga wanda ya yi laifi, ko ya gudu. Bayan 'yan shekaru, ana ƙoƙarin koyar da gardawa da ƙolawa sana'o'in hannu na dogaro da kai, kamar saƙar tufa ko hula, rini, noma da sauransu.

## 7. TSARIN ZAMANTAKEWAR BAHAUSHE

Tun asali, Bahaushe, ba mutum ba ne mai zama kara zube ba, al'ummar Hausawa na ƙaru ne ta hanyar aure, bayan yarjejjeniya tsakanin iyayen miji da na mata. Kafin zuwan addinin Musulunci Bahaushe ba shi da iyakar adadin mata da zai aura, hasali ma, ana tinƙaho da yawan 'ya'ya da mutum ke da su.

### a. Aure

Aure shi ne ƙulla yarjejjeniya don halartawa mace da namiji su zauna a matsayin mata da miji, su kuma haifi 'ya'ya da ɗaukar ɗawainiyyarsu (Alhassan, 1980 & Encarta, 2009).

### Neman Aure

A da a ƙasar Hausa, iyaye suke zaɓawa 'ya'yansu wanda za su aura, ba a barin yaro ya je a nemo mata da kansa, har ana faɗin, "*ta yaro kyau take, ba ta ƙarko*". Ta ɓangaren iyayen mace kuma, ba sa amincewa wanda ba shi da sana'a 'ya, su ma sun fi karkata su ba wa wanda ba za ta sha wahala ba a hannunsa ba. A da, a kan iya yi wa yarinya miji tun kafin a haife ta, ko tun tana jaririya, ko tun tana yarinya ko kwaila. Iyaye kan iya haɗa aure da wanda suke son haɗa zumunci cikin dangi, ko jagororin yanki, ko abokan iyaye.

A wani lokacin kuma, idan saurayi ya ga budurwa, zai faɗawa abokinsa ko mahaifiyyar ko kawunsa don su sanar da mahaifinsa ko wakilinsa domin nema masa

izinin tsayuwa da yarinya sannan a ƙulla soyayya, domin a al'adar Bahaushe, har a Musulunci ba a yarda a keɓe ko cakuɗuwa tsakanin mace da namiji ba. Shi ya a bisa al'ada, bayan samun amincewa daga iyayen yarinya, saurayi ne zai riƙa zuwa gidan su yarinya domin hira, da yammaci ko da daddare, a cikin zauren gida, ko ƙofar gida, ko gindin bishiya ta kusa da gida, domin ana sa musu ido[7]. A wajen zance galibi ana tattauna al'amuan yau da kullum, da nufin fahimtar juna.

Bayan samun fahimtar juna tsakanin namiji da mace, dangin namiji za su aika dattawa da goro (wani lokacin da kuɗi) domin kai wa gaisuwa. A nan, dangin maza za su nemi auren yarinya, su kuma dangin mata za su amince, ko su ƙi amincewa, ko su amince da sa sharruɗɗa.

Bayan gaisuwar dattajai, akwai gaisuwar abokan saurayi, shi ma za a je da goro, domin a gaisa da gidan su budurwa tare da shi mai neman auren (amma shi ba ya magana, saboda kunya irin ta Bahaushe).

## Na-Gani-Ina-Son

Na-gani-ina-son kaya ne da manemin aure ke haɗawa ya kai gidan su budurwa. Kafin shigowar Larabawa da Turawa ƙasar Hausa, Bahaushe na haɗa kayan noma (abin da ake girbe na abinci) a matsayin *kayan na-gani-ina-so*. Zuwan Larabawa da sabbin tufafi, kayan ƙawa da kwalliya sai ya koma kayan lefe a cikin kwalla, jaka, har zuwan akwati, za a haɗa tufafin sawa, da kayan kwalliya, da goro da kuɗi, dattijai (maza ko mata) ne shi ma suke kaiwa gidan su amarya. Bisa al'ada, za a rinƙa yawo da wannan kaya, gidajen dangi domin a sa albarka.

---

[7] Ba al'adar Bahaushe ba ce budurwa ta bi saurayi ɗakinsa, ko fita yawon shaƙatawa, ko hira a cikin mota, waɗannan duk kwaikwayo daga wasu ƙabilu, da kuma bayan zuwan Turawa.

Wani lokacin, a kan haɗa kayan na-gani-ina-so da kayan yankan rana domin a yanke ranar bikin aure. Dangin mace za su sa ranar da suka shirya domin a zo a karɓi auren mace. Idan gidan maza ba su shirya ba za su nemi a ɗaga musu. Daga nan akwai ‘yan kyaututtuka zance don ƙara danƙon soyayyya da saurayi ke ba wa budurwa.

## Bikin Aure

Kafin kwana ɗaya da ɗaurin aure, Bahaushe yana da al’adar sakin lalle. Babanai mata ke sawa mace lalle a gidansu, haka shi ma namiji za a sa masa lalle a daren jajiberan ɗin ɗaurin aure.

A washegarin ɗaurin aure, maza za su taru, dangin maza su kawo sadaki, su nemi a ba su auren mace, cikin siga, a raba goro, a yi addu’a, a watse. Kafin zuwan addinin Musulunci, Bahaushe na bayar da kayan noma, ko dabba a matsayin sadaki. Da yammancin ɗaurin aure kuma, akwai al’adar chuɗa (wankan ango ga namiji[8]), washegari da rana, gidan maza da mata, suna yini, za a dafa abinci a ci, da daddare kuma a kai amarya gidanta ‘yan mata na tafiya suna waƙe da tafi. A da, ana kai amarya a kan doki, ko amalanke, har zamanin ababen hawa na zamani (mota). Iyayenta za su siya mata gado da katifa, da kwanuka, da turmi da taɓarya, da tukunyar girki. Za a je ɗakin amarya a yi mata jeren kwanuka, da kateb, da kujeru.

A wajen ɗaukar amarya, akwai kuɗin uwar-ɗaki, da kuɗin ƙawayen amarya da na buɗar baki/kai da abokan ango ko ango ke bayarwa. Bayan an kai amarya, akwai *kayan gara* da gidan mace ke kaiwa gidan maza, kayan toye-toye ne, da kayan abinci, da mai, da gishiri, wasu kuma har da babbar riga wa ango don ƙarfafa zumunci.

---

[8] Kamar a Haɗejia, a yammacin chuɗa, ango zai sa babbar riga, ya fito tsakar gida, babanai da ‘yan uwansa mata, da makwafta su zo suna ta saka masa kuɗi a aljihu.

Daga cikin al'adun da Bahaushe ya aro a bikin aure, akwai, *ashobe* (anko) daga Yarbawa, sannan an ɗauko wasu al'adu masu nashe kuɗi a wajen biki, partyn Arabian night, Indian Night, da picnic da party dinner inda za a je ango da amarya, a ɗauko DJ da MC, a yi raye-raye a wani keɓantaccen wuri (ɗakin taro ko otel).

Bayan kawo amarya, gidan su amarya kan aiko da kayan gara, kayan ne na toye-toye, da kayan abinci da mai. Wani lokacin ana kawo ango har bayan suna ma don ƙarfafa zumunci.

## b. Rainon Ciki, Haihuwa da Suna

Yahaya (2001) Idan mace ta ɗau ciki, Bahaushe na ba wa mai ciki kulawa ta musamman wajen samar ma ta da abin ci mai kyau, da ɗauko mata 'yar aiki.

Bayan mace ta haihu da kwana huɗu, za a kai kayan ɗauri. A kwana na biyar za a dama kunu (na kanwa ko na tsamiya) a rarrabawa makwafta, 'yan uwa da abokan arziki. A rana ta bakwai (bayan sati ya zagayo) kuma za a tara mutane, a raɗawa yaro suna, a raba goro, a yanka rago, wanzami kuma ya yi wa yaro aski, ya cire masa 'yar wuya. A al'adar Bahaushe, ana wankan jego da tafasassan ruwan zafi, da ganyen darbejiya ko ganyen sabara har na tsawon kwana arba'in, safe da maraice.

## c. Tarbiyyar Yara da Ɗabi'un Bahaushe

Bahaushe na shayar da jajiri na shekara biyu, bayan nan a yaye shi, a kais hi gidan kakanninsa, domin ya mance da nono. Bahaushe na tarbiyantar da 'ya'yansa ƙanana da tatsuniyoyi, musamman da daddare a gidajen tsofi. Bayan shekaru 5 zuwa 6, a yi wa yaro shayi (kaciya), a shekera ta bakwai kuma, kais hi wajen koyon sana'a.

Bahaushe na yi wa yaro horo da faɗa, duka, ko harara a lokacin da yaro zai yi kwaɗayi ko ƙiriniya a wani waje, surutu a lokacin cin abinci. Ɗan Bahaushe kan tsugunna domin nuna ladabi ga babba a lokacin gaisuwa, ko idan yana masa magana.

A da a ƙasar Hausa, makwafcinka na da iko a kan 'ya'yanka, wajen bayar da tarbiyya, ko faɗa idan yay i rashin ji. Wani lokacin makwafci kan iya haɗa 'ya'yan makwafta don shayi, ko faɗa, ko wakilci wajen neman aure, ko sulhu.

Bahaushe na haɗa auratayya domin ƙarfafa zumunci. A zumuncin unguwa kuwa, kowa zai fito da abinci a zauna a majalissa. Bahaushe na da kishin makwafcinsa, 'yan unguwarsa, 'yan garinsu, da mai jin harshensa[9]. BAHAUSHE yana da ɗabi'u da turbar rayuwa kusa da ta Musulunci, yana da kunya, kawaici, karamci, amana, ladabi da biyayya, tausayi, zumunci da taimakekkeniya (Abdullahi, 2008)

## 8. ADDININ BAHAUSHE

Kafin zuwan addinin Musulunci yammacin Afrika, Bahaushe na addinin gargajiya, wasu na bautar iskokai, wasu mutum-mutumin itace, ko dodo, ko rana, ko ruwa da dabbobi (Malumfashi, 2008 & Adamu, 1997). Amma a yau, yawancin Hausawa Musulmai ne, a kan sami tsirarun Kiristoti da masu addinin gargajiya (NNPC, 2007).

## 9. SIYASAR BAHAUSHE

Ta ɓangaren harkoki mulki, tun kafin zuwan addinin Musulunci, Bahaushe yana da tsarin sarakunan gargajiya

---

*[9] A tsakanin 1999 zuwa 2005, na san lokaci da idan ɗan unguwa ya je wata unguwar aka yi faɗa da shi, ko aka ji masa ciwo, idan ya dawo, 'yan unguwarsu za su haɗu, aje ɗaukar masa fansa.*

masu kula da ƙasa. Sarki yana Magatakarda, Waziri, Galadima, Sarkin, Sarkin yaƙi, Madaki, Makama, Sarkin Dawaki, Alƙali, Limanin gari sai sauran hakiman garuruwa, dagaci/maigari da mai unguwa. A muƙaman fadawa kuma, akwai Sarkin dogarai, Shamaki, Sallama, Jakadiyya, Kilishi, Sanƙira da sauransu. Akwai kuma sauran muƙaman sana'a; misali, sarkin noma, sarkin ruwa, sarkin kasuwa, sarkin fawa da sauransu. A fada kuma akwai sauran dogarawa da fadawa da ake rarrabawa aiki tsaro, kaɓar haraji, leƙen asiri, jinya da sauransu.

Sarauta a ƙasar Hausa gadonta ake yi, babban ɗa shi ne zai gaji ubansa, ko wanda 'ya'ya suka amincewa tare da tantacewa a majalisar sarki (Wazirin Kano, 1978).

## 10. HUKUNCI, SULHUN DA TSARO

Bahaushe yana tsohon tsarin kwantar da tarzo ma (*peace and conflict resolution*). A kowacce masarauta akwai sarki, sarki yana da alƙali domin zartar da hukunci da masu laifi ko daidaito tsakanin ma'aurata, 'yan kasuwa da sauransu.

A matakin ƙasa kuma, uba shi ne ke sasanto (sulhu) a tsakanin 'ya'yansa, ko matansa, ko 'ya'yansa da 'ya'yan makwafta. Dattijan unguwa ko mai unguwa kan iya sasanta makwafta da suke saɓani.

Kafin zuwan addinin na amfani da tsafi, layoyin sagau, layar zana, buduhu domin tsarin jiki. Bahaushe na amfani makamai kamar takobi, mashi, majaujawa, sanda, ƙolo, ƙele, ƙotar wuƙa, adda, gitta da tarko. Sai bingida barudu bayan zuwan Larabawa. A tsaron gari kuma, Bahaushe yana gina ganuwa da ƙofofin shiga gari don samun kariya daga hari. Sannan akwai tsarin dogarai da

‘yandoka (police) masu kula da shige da fice, kama mai laifi, hukunta mai laifi da sauransu.

## 11. SANA'O'IN BAHAUSHE

Bahaushe tun asali ba cima-zaune ba ne, yana da sana’o’i domin samar da abinci, sutura, muhalli da dogaro da kai. Sana’o’in Bahaushe na da rassa huɗu; noma (yawaituwa), kasuwanci (sayarwa), aiwatarwa (skills) da sana’o’in biɗa. Yahaya da wasu (1992) sun raba sana’o’i gida uku, a kasan kowanne ya samar musu ‘ya’ya, a ƙasan noma, akwai ƙira, saƙa, dukanci. A kasuwanci, akwai dillanci da fatauci da sauransu. Kaso na uku su ne, ƙunshi, soye-soye, gyare-gyare, gashe-gashe.

Noma, shi ne ɗaɗɗanar sana’ar Bahaushe ce da ma mutanen duniya baki ɗaya (Alhassan da wasu 1982), sai farautar dabbobin daji da harbin tsuntsaye. Bahaushe na fatauci, kasuwanci, su (kamun kifi), shiƙa, farauta, harbi, gini, sassaka, jima, ƙira, gini, saƙa, dukkanci, rini, wamzanci, fawa, sarrafa abinci (shiƙa, daka, niƙa, dafe-dafe, soye-soye da gashe-gashe).

Wani abu game da sana’o’in Hausawa, a da, mutum yana gadon sana’ar gidansu ne (*ɗan gado*), wanda kuma ya kama sana’ar da ba ta gidansu ba, ana ce ma ‘*shaye*’(shigege) (Niang, 2005). Misali, a garin Haɗejia, akwai unguwannin masu sana’o’i, kamar unguwar Masaƙa, inda ake saƙa; akwai Unguwar dukawa, Majema, Maƙera, unguwar Sarkin Ruwa, Unguwar Sanƙira da sauransu.

Yadda Bahaushe ke koyon sana’a kuma, ana koyo ne a barance, saboda babu rubutu. Idan yaro ya kai shekara bakwai (7) da haihuwa, bayan an yi masa shayi, za a kai shi yana kallo yadda ake yin sana’a. Daga shekara sha

uku (13) za a fara sa shi ƙananan aiyuka. Daga shekara sha takwas (18) zai fara manyan aiyuka, shekara 20 kuma za a barin sa yana aiyuka, ko ba dubawa, shekara 25 - 27, za a ʻyanta shi.

## 12. FASAHAR BAHAUSHE

Bahaushe yana da fasaha ƙirƙirar abubuwan amfani yau da kullum, misali:

- Masassaƙa na sarrafa itatuwa zuwa turmin da taɓarya don daka abinci, akushin (kwano) na cin abinci, ludayi, allon karatu, ƙotar gatari, gora, turken doki, kujerar zama, muciya, duk su yi masa zane mai kyau da wuta.
- Maƙera na sarrafa ƙarfe don samar da wuƙa, takobi, mashi, kibiya, matsefi, tukunya, adda, zabira, aska, ruwan gatari da fatanya, garma, manjagara, sungumi, lauje, garkuwa da sauransu.
- Majema na sarrafa fatatun dabbobi zuwa gugar ɗibar ruwa, buzu, fatar ganga, gafaka, laya, kambu, kayan shimfiɗa, sutura, takalmi, tandun mai, salka, maratayi, kube, linzamin doki, dorina da sauransu.

## 13. BAHAUSHE DA TATTALI

Bahaushe ya riƙi sana'o'i da dama da aka yi bayaninsu a sama don samun abun dogaro da kai. Bahaushe kan adana kuɗinsa a adaka, ko asusu. (Yakasai, 2012). Bahaushe yana gina rumbun ajiyar abincin na ci, ko na shekara ko zuwa wani lokaci.

Tun ma kafin zuwan addinin Musulunci, Bahaushe na tara haraji, jangali, kuɗin fansa da ganimar yaƙi don gudanar da aiyukan raya ƙasa da samar da tsaro. Bayan zuwan Musulunci sarakuna suka ƙara da sarautar sa'i (mai tattara zakkah). Da Bature ma ya zo, ya ci gaba da karɓar harajin kasuwa da manoma.

## 14. BUKUKUWA, WASANNI DA NISHAƊI

Bahaushe yana da bukukuwan gargajiya tun kafin zuwan addinin Musulunci, daga ciki akwai na bauta, raya al'ada, aure, suna da mutuwa. Daga cikin bukukuwan gargajiya akwai bikin buɗin dawa, bikin shan kabewa, fashin ruwa, bikin noma, tuwon daji, tuwon ƙunshi, bikin sana'o'i (festival).

Bayan zuwan addinin Musuluci, Bahaushe ya ƙara da bukukuwan idin ƙarama salla (azumi) da babbar sallah (layya), maulidi, takutaha, daba (don tunawa da wani al'amari).

Bayan zuwan turarawa, party ko picnic (na tunawa da ranar haihuwa ko na bikin aure), ƙaddamar da ko buɗe gini wallafa (launching/grand opening) da sauransu.

### Wassani da Nishaɗi

Bahaushe yana wasannin langa, iyon ruwa, tsiren gudu, kokawa, dambe, tauri, was an ɓoyo, yara na 'yar tsana, rawa, gaɗa, carafke,. Bayan zuwan turawa aka sami karta da lido, sai kwallon ƙafa, da tseran babur, mota da keke.

Bayan zuwan addinin Musulunci kuma, Bahaushe ya ƙirƙiri wasan tashe a lokacin azumi, domin tashin mutane sahur, hana albozaranci ko don nishaɗantarwa (Ahmed, 1985).

## 15. SUTURA DA KWALLIYYAR BAHAUSHE

Al'adun Bahaushe suna kamancecceniya da na Larabawa da Habashawa da Kanuri wajen suturta jiki, wataƙila saboda alaƙa uwar harshe da suka haɗa (a tunanina). Tun kafin zuwan addinin Musulunci, Bahaushe yana ƙoƙarin suturta al'aurarsa, da bantai, taguwa (riga 'yar ciki da babbar riga), wando tsala, takalmi fele, hula kube, zanin mata, gyale/mayafi da kallabi (Lawi, 2017).

Bahaushe ya sami baƙin sutura daga Larabawa da Turawa da sauran ƙabilun da ke kewaye da shi. Bahaushe ya ɗauko jallabiyya, abaya daga Larabawa, sai kwat, siket, nek tayal, gown daga Turawa. Sai hulunan Kanuri, damanga, zanna bukar da sauransu.

Bahaushe mutum ne mai gyaran jiki da tsafta, yana wanka a kogi, ko gulbi, ko makewayi, yana aski, da gyaran fuska da yanke farce. Mata kuma na ƙunshi da lalle, kitso.

## 16. CIMAKA/ABINCIN BAHAUSHE

Ta ɓangaren abinci, Bahaushe na sarrafa abin da ya noma, hatsi, shinkafa, alkama, wake, da kayan lambu. Yana tuwon dawa, kunu da dage-dagen da romon kifi da kaji. Bahaushi na haɗa sinadaran girki irinsu su daddawa, tafarnuwa da waken don daɗaɗa miya. Daga baya, Bahaushe ya sami baƙin abinci, misali, alale, teba da amala daga Yarbawa, da abin cin Laraba irin su finkason alkama, alkaki, alkubus, masu da sauransu (Lawi, 2017).

## 17. SUFURI

Kafin zuwan ababen hawan zamani, Bahaushe na tafiya da ƙafafu duk nisan tafiya, ko amfani da dabbobin ni'ima, irin su dawakai, jakkai da rakuma. Bayan zuwan Turawa kuma, Bahaushe na iya siyen motoci, Babura, kekuna har da jirgin sama. Su kuma dabobin sufuri, kamar doki, aka taƙaita amfani da su, sai a lokutan bukukuwan sallah, ko hawan daba.

## 18. JINYA DA LIKITANCIN BAHAUSHE

Bahaushe yana da fasahar duba marasa lafiya ta hannun bokaye, maɗora, magori, 'yan bori, 'yanganye (herblists), wanzamai suna bayar da magani, ko duba maras lafiya. Kamar wanzami, yana ƙaho (hujuma) da kaciya, maɗori na ɗora karaya, magori, bokaye da 'yan daganye na bayar da itatuwan magani.

## 19. MUTUWA DA RABON GADON BAHAUSHE

Bahaushe yana ƙiran mutuwa da sunaye kusan 20, daga cikin akwai rasuwa, fakuwa, ƙaura, tafiya, rigaya/margayawa, kauwa da sauransu. Bahaushe ya yi imani da mutuwa, dole ce, ta sanadin tsufa, rashin lafiya, hatsari, kisa, camfi, annoba, rantsuwa da sauransu.

Bahaushe na gane mutum ya mutu ta sanyin jiki, farin ido, buɗewar baki, ƙafewar ido da sandarewar jiki (Abdullahi, 2008).

Kafin zuwan addinin Musulunci, Maguzanwan Hausawa ba sa binne gawa sai bayan kwana 3 da mutuwa (Ibrahim 1982), a kan ɗorawa cikin mamaci dutse, ko takobi ko wani abu mai nauyi da zai hana cikin kumbura kafin a je a binne shi. Za a ɗebo ruwa kwarya a wanke mamaci, sai a cika kwarya da hatsi da (wasu) kayan mamaci a baya mai wanka gawa, dama can Bahaushe na haƙa rami ya binne gawar mamaci, da warkinsa a gindi, za a shafa masa shuni da nufin in ya je lahira ya ba wa mutuwa tsoro don kar ta dawo ta ɗauki wani.

Idan miji ya mutu, za a bawa matar sanda tana yawo da ita, saboda a da an yi imani da fatalwa, wai ko da zai dawo, sai ta doke shi. Za a zubar da ruwan cikin randar gidan, a kife su, a sawa yara toka ko baƙin bayan tukunya a zagayen idonsu don zama makarin mafarki da matacce.

Bayan binne mamaci, Bahaushe yana da tsarin zaman makoki, idan za a zo ana yi wa iyalan mamaci gaisuwar mutuwa (ta'aziyya), a wasu wuraren a kan ɗauki kwanaki uku, wasu huɗu, wasu sati (kwana bakwai). Bayan zuwan addini aka ce bidi'a ne, wasu suka daina, amma har yau ana yi a wasu wuraren.

Ta ɓangaran gado kuwa, kafin zuwan Musulunci Bahaushe bai ba wa rabon gabo muhimmanci ba, idan ya Bahaushe ya tsufa ne, ya kan ƙoƙarin raba dukiyarsa ga iyalansa sabo da gudun rigima, (Abdullahi, 2008), idan kuma bai raba ba har ya rasu, akan ɗauki lokaci mai tsayi ba a raba, wani lokacin kuma idan akwai babban ɗa tsayayye, sai yadda ya yi da ita, babban wa uba ne. zai raba gonaki wa maza, dabbobin kiwo kuma ga mata. A wasu wuraren kuma, mace ba ta da gado, sai na mahaifiyyarta kawai, Musulunci ne da ya zo ya yi wa mace gata. Idan kuma 'ya'ya ne suka rasu, za a raba gadonsu har ga kishiyoyin gidan, da 'ya'yansu. Bahaushe yana alfahari da bajintar iyayensa da kakaninsa.

## TAMBIHI

1. Bahaushe mutum ne mai asali, duk da an sami katsewa da giɓin tarihinasalinsa saboda rashin abin rubutu a farko, idan muka yi duba, Bahaushe mutum ne kamar sauran mutane da suke da tatso tun daga Annabi Adamu (A.S.). Bahaushe ya daina ganin kansa a ƙasƙance, ko ganin fifikon wata ƙabila ko al'umma sama da shi. Ubangiji ne cikin hikimarsa ya rarraba al'umma ƙabila-ƙabila, domin su san danginsu, su yi zumunci. Ta fuskar addini, babu wani mutum sama da wani, sai wanda ya fi shi tsoron Allah (Suratul Hujurat, aya ta 13). Akwai kuma hadisin Manzon Allah (SAW) da Yake cewa; "*Ubangiji ba ya duba zuwa jinki ko sura, Ubangiji na duba ne zuwa zukatanku*" (Sahih Muslim, 6708).

2. Harshen Hausa harshe ne kamar sauran harsunan duniya. Ta fuskar nazarin harshe (linguistis), dukkan harsuna ɗaya suke, ba wani harshe da ya fi wani,

domin asali, ana amfani da harshe ne domin isar da saƙo, ko adana bayanai. Kowanne harshe na da tsarin sauti, nahwu da ilimomin sanin ma'ana. Harshen Hausa ma na da irin waɗannan siffofi. Akwai ƙarancin sanin ilimin nahwun harshen Hausa ga Hausawa a yau, misali, duba da irin yadda ake rubutun Hausa tare da lahani, kuma ba a damu ba, kamar yadda idan mutum ya yi kuskure a sauran harsunan Turanci da Larabci.

3. Idan ta tattaba tarihin Bayajidda ƙirƙirarre ne, ashe za a iya jirkitawa al'umma tarihinsu, har ya zama makamin yaƙar a wasu lokuta. Misali, Baturen Ingila, Joseph Conrad ya rubuta *Heart of Darkness* (1899), ya siffanta mutanen Afrika a matsayin ƙauyawa, gidadawa, marasa tsarin rayuwa, da wannan rubutun nasa mutanen Nahiyar Turai ke kallon baƙar fata a bagidaje. Wannan dalilin ya sa marubucin Nijeriya Chinua Achebe (1930 - 2013) ya rubuta littafin '*Thing Fall Apart'* (1958) domin nunawa duniya, mutanen Afrika na da tsarin rayuwa tun kafin zuwan Turawa.

   Bahaushe ya yi ƙoƙarin samarwa da kansa sahihin tarihi, ko kusa da sahihi, domin za a iya shiga tarihi a cakuɗa tunanin mutane, kamar yadda ake zargin Palmer da rubutunsa *Sudanese Memoir* (1928) da *The Bornu, Sahara and Sudan* (1936). Da tarihi ne har yau ake samun rikici tsakanin Musulmin *Shi'a* da *Sunnah*. Sannan tarihi zai iya zama wata madogara ga sauran ƙabilu da ke hana Bahaushe zama a yankunansu, da tunanin zai kwace musu yanki, kamar yadda ta faru tsakanin Mai Borno da Bayajidda.

4. Al’ummar Hausa su ilmantar da ‘ya’yansu tarihi da al’adun Bahaushe. Da al’ada mutune ke rayuwa da sanin junansu, kishin yankinsu, da taimakekkeniyya a tsakaninsu. Girmama manya, sarakuna da malamai ya yi ƙaranci yau a ƙasar Hausa.

5. Matasan Hausawa su yi duba da tsarin rayuwar Bahaushe a da, ba ci-ma-zaune ba ne, yana da sana’o’i da yake dogara da su domin rufawa kai asiri. Sana’o’in Bahaushe da yawa suna neman ɓacewa a yau. Za a samu alfanu sosai, idan aka ɗauko waɗannan sana’o’in aka zamanatar da su. Haka ma ɓangaren magungunan gargajiya.

6. Bahaushe ya riƙa nazari wasu ƙalubale da koma-baya da ke tattare da Hausawa, ƙasar Hausa da harhen Hausa, tare da bincike, da tattaunawa da masana kan yadda za a shawo kan waɗannan ƙalubalen. Misali, za mu iya tattaunawa a kan wasu ƙalubale da ke fuskantar Harshen Hausa da Hauwasa kamar haka:
   a. A wane yanayi Harshen namu na Hausa yake a yanzu? Wane ƙalubale yake fuskanta?
   b. A wane hali rayuwar Hausawa da al'adunsu ke ciki a wannan ƙarni? Wane ƙalubale ke fuskantarsu?
   c. Shin harshen Hausa da al'ummar Hausawa suna tafiya da zamani (ƙarni na 21) ta fuskar ƙirƙire-ƙirƙire (innovation), fasaha (technology) da kimiyya (science)?

d. Shin kun san cewa, mafi yawa cikin Hausawa da ke amfani da kafar sadawar zamani (Social Media) suna rubutu da harshen Hausa amma cike da kura-kuran nahwun Hausa? Mene ne sila da kuma hanyoyin rage wannan matsalar?

e. Me ya sa kashe-kashen mutane da ake a ƙasar nan akan Hausawa yake ƙarewa? Idan aka kashe Bahaushe, sai ka ji tsit, amma idan ɗan wata ƙabila ne, Bayerabe ko Inyamuri sai duniya ta ji, ina martabar Bahaushe ta tafi, take neman gushewa?

f. Shin mun sani cewa, akwai makarantun 'ya'yan Hausawa da aka soke koyo da koyar da harshen Hausa cikin jadawalin karatu, ciki har da firamare da sikandire? Mene ne dalilin haka, kuma wane ƙalubale zai jawowa harshen a gaba?

g. Me ya sa Hausawa dake karantar yaren Hausa a jami'o'i suke kyamar ko kunyar nuna kansu cewa suna karantar Hausa? Wayewa ce ko ci baya?

7. Addinin Musulunci ya yi hani da gorin gari, saboda al'adar jahiliyya ce. Idan muka yi duba a tarihi, kusan duk al'umma kama wuri suka yi, suka zauna. Da wannan za mu gina 'global citizenship', kowa ya zo, idan nagari ne, zai kawo yankinka ci gaba, abokin zama ne.

8. Kamar harsunan Chaina, Larabci, Turanci, Koriya da sauransu, harshen Hausa ma harshe ne da za a a iya koyar da ilimin sabbin fasaha da kimiyya na zamani, nazari da ƙirƙire-ƙirƙire na zamani. Ita baiwa da ilimi abu ne bai ɗaya, harshe kuma hanya ce da baiyana baiwa, sadar da baiwa, koyar da baiwa, da koyon yadda za a yi amfani da baiwa.

## MADOGARA


Abdullahi I.S.S. (2008) "Jiya Ba Yau Ba: Waiwaye a Kan Al" adun Matakan

Abubakar, M.S. (2007) Taƙaitaccen Tarihin Daura. Ammanin Printing Press.

Adamu, M. T. (1997). Asalin Hausawa Da Harshensu. Kano: Ɗan Sarkin Kura Publishers Ltd.

Adamu, M.T. 1997. Asalin Hausawa Da Harshensu. Kano: [ansarkin Kura Publishers Ltd.

Alhassan, H. (1982) Zaman hausawa. Islamic Publications Bureau.

Alƙur'ani Mai girma.

Bunza A.M. (2002) Rubutun Hausa, Yadda ake yin sa don Masu Koyarwa, IIPC, Surelere, Lagos.

Ɗangambo, A. (2008). Rabe-Raben Adabin Hausa. Sabon Tsari. Zaria : Amana Publishers

Ekkahard, H.W. (1998) Hausa. Britanica Encyopedia.

Garba, C.Y. (1991) Sana'o'in Gargajiya a Kasar Hausa: Sana'a bahaushiya. Spectrum Books, Ibadan.

Greenberg, J.H. (1966).The Languages of Africa. Indiana University, Bloomington

Gusau, M.G. (2008) Waƙoƙin Baka a Kasar Hausa: Yanaye-Yanayensu da sigoginsu. Benchmark Publishers Limited, Kano, Nigeria,

Gusau, S. M. (1995). Dabarun Nazarin Hausa. Kaduna: Fisbas Media Services.

Kwalli, K.M. (1996) Kano Jalla Babbar Hausa.

Malumfashi, I. (2009). Adabin Abubakar Imam (2nd ed). Garkuwa Media Serɓices, Sokoto, Nigeria.

Malumfashi, I. (2018). "Hausa Da Hausawa a Doron Kasa: Matsayin Nazarin Kwayar Halitta Domin Nazarin Tarihin Tarihi Da Asali." Maƙalar Da Aka

Gabatar A Taron Kara Wa Juna Sani Kan Tarihin Kasar Gobir A Tsangayar Fasaha Da Addinin Musulunci, Jami‟ar Usmanu Ɗanfodiyo, Sakkwato.

Malumfashi, I. (2018). "Human Journey, Human Origin: On the footprints of Hausa People." Maƙalar da aka gabatar a wajen 1st International Conference on the theme: "Gobir Kingdom-Past and Present: Transformations and Change." Organized by Faculty of Arts and Islamic Studies (FAIS), Usmanu Ɗanfodiyo University, Sokoto- Nigeria, 9th to 13th July, 2018.

Manby, B. (2016) Citizenship of Law in Africa (3rd ed.) Cape Town, South Africa.

Mircosoft Encarta Encylopedia (2009)

Muhammad, L. (1978). Hausa Dialects. Zaria: Institute of Education, Ahmadu Bello University.

NNPC (1979) Hausawa da Maƙwaftansu II. Gaskiya Corporation, Zaria.

NNPC (2009) Hausa da Makwaftansu. NNPC Kaduna.

Palmer, H.R. (1928) Sudanese Memoirs (1st ed.) Rougtledge

Rotimi T., Adeniran K. & Ofulue C.I. (2014) Language and Society. NOUN.

Sahih Muslim, Volume 7. Darussalam Publishers, Riyadh, Saudia Arabia.

Sani, M.A.Z. (2003). Alfiyyar Mu'azu Sani 3, Karorin Harshen Hausa a Wa}e. Kano: Benchmark Publishers.

Sarki, 2005, Bello, 2018, Sama'ila, 2016 da Buba, 2002

Shehu, M. & Sani, A-U. (2018). Zamantakewar Hausawa Jiya da Yau. In Zulyadaini, B. et el (eds) Yobe Journal of Language, Literature and Culture (YOJOLLAC), Ɓol 6. Pp 274-284.

Tattaunawa da Alasan Abdurrahman, ɗan Sarkin Daura Abdurrahman ɗan Musa (1912 - 1966) a sallar Gani a 1995: *Hausa History in the Context of the Ancient Near Eastern World.*

Ubali, M.L. (2021) Tsakure Cikin Al'adun Hausawa da Adabin Gargajia. Gidan Dabino Publishers

Wazirin Kano A.A. (1978) Kano ta Dabo Cigari. NNPC Zaria, Kaduna.

Yahaya I.Y., Gusau S.M. da 'Yar'aduwa T.M. (1992) Darussan Hausa don Manyan Makarantun Sakandire III. University Press Plc, Ibadan – Nigeria.

Yakasai, S.A. (2010). "Tasirin Zamanantar da Duniya Cikin Nazarin Harshe a Nijeriya." [un]aye Journal of Hausa Studies. Ɓol 1 No 3 pp 116-128.

Yusuf LAWI Msigidan sams (2017) tasirin zamananci kan sutura da abincin Hausawa.shafin Bakandamiyya

Zarruƙ R.M., Kafin Hausa A.A. da Alhassan B.S.Y. (1987) Sabuwar Hanyar Nazarin Hausa Don Kananan Makarantun Sakandire II. University Press Plc, Ibadan.

**Shafukan Yanar Gizo**

Ethnologue (2022) Hausa https://www.ethnologue.com/language/hau Retrieved 2022-01-17.

Lawi, Y.M.S. (2017) Tasirin Zamananci Kan Sutura da Abincin Hausawa https://bakandamiya.com/blogs/865/227/tasirin-zamananci-kan-sutura-da-abincin-hausawa (retrieved 1st Setptember, 2022)

**Rumbun Ilim**:Tattaunawa da Mai Girma Ɗanmasanin Kano, Alhaji (Dr.) Yusuf Maitama Sule, a ranar 14 ga watan Disamba na shekarar 2016. https://www.rumbunilimi.com.ng/KasarHausaGabatarwa.html#gsc.tab=0 (retrieved 1st Setptember, 2022)

